БНМАУ-ЫН ШУА
ХЭЛ ЗОХИОЛЫН ХҮРЭЭЛЭН

Б. АМАРЖАРГАЛ

# БНМАУ ДАХЬ МОНГОЛ ХЭЛНИЙ НУТГИЙН АЯЛГУУНЫ ТОЛЬ БИЧИГ

## I

## ХАЛХ АЯЛГУУ

ИНСТИТУТ ЯЗЫКА И ЛИТЕРАТУРЫ
АКАДЕМИИ НАУК МОНГОЛЬСКОЙ НАРОДНОЙ
РЕСПУБЛИКИ

Ж.Цолоо, Г.Гантогтох, Б.Амаржаргал

# ДИАЛЕКТОЛОГИЧЕСКИЙ СЛОВАРЬ МОНГОЛЬСКОГО ЯЗЫКА

/Ойратское, буриатское и халхаское наречие/

I – Ш

Научный руководитель чл.кор.АН МНР
док. проф. А.Лувсандэндэв
Главные редакторы док.проф.Чой.Лув-
санжав, док. Д.Ёндон

ШУА-ийн Хэл зохиолын хүрээлэнгийн эрдмийн
зөвлөлийн баталснаар хэвлэв

Улан-Батор
1988

Оршил

I. МАХН-ын зөв мэргэн удирдлагын дор манай ард түмэн эдийн засаг, соёл, шинжлэх ухааны төрөл бүрийн салбарыг амжилттай хөгжүүлж байна. Мөн бага, дунд, дээд сургууль байгуулж, хүн ард цөм бичиг үсэг мэдэх болж аль ч шатны боловсролыг эх хэлээрээ эзэмших нийгмийн нөхцөл улам бэхжин ардын боловсролын нэгдсэн систем бүрэлдэн тогтлоо. Урлаг, утга зохиол, дээд боловсрол, шинжлэх ухааны хөгжил, үндэсний сэхээтэн бий болсон зэрэг нийгмийн хувьсгалт өөрчлөлт, улс ардын аж ахуйн бүх салбарт олсон амжилт, орчин үеийн шинжлэх ухаан техникийн дэвшил нь монгол хэлний хөгжилд үлэмжхэн нөлөө үзүүлж монгол бичиг зохиолын хэлний нийгмийн үүрэг урьд урьдынхаас улам нэмэгдэж нийгмийн хэрэглүүрийн хүрээ нь өргөжлөө.

Тус улсын доторхи олон ястны эрх тэгш байдлыг бататгаж түүнийг хэрэгжүүлэх бүх боломж нөхцөлөөр хангаж, МАХН-аас бүх нийтийг хамарсан үзэл суртал, соёлын олон талт арга хэмжээг хэрэгжүүлснээр "Марксист үзэл суртлын үндсэн дээр манай нийгмийн оюун санааны амьдрал бүрэн шинэчлэгдэн, социалист монгол үндэстэн бүрэлдэн тогтов"[I].

Халх аялгуунд үндэслэсэн бичиг үсгийн шинэтгэл хийж ярианы хэлэнд ойрхон үндэсний бичиг зохиолын нэгдмэл хэл бүрэлдэн тогтож эрчимтэй хөгжиж байна.

Одоо халх, буриад, дөрвөд, торгууд, урианхай, өөлд, захчин, үзэмчин, барга зэрэг олон ястан социалист монгол үндэстний бүрэлдэхүүн хэсэг болж, тэдний хэл аялгуу нь үндэстний нэгдмэл хэлнийхээ

хэв журамд захирагдан төв аялгуундаа улам улмаар ойртож байна. Энэ нь алив үндэстний хэл үүсэн бүрэлдэж хэвшин тогтох явцад илрэн гардаг зүй тогтолт үзэгдэл юм. Тус улсын нутагт суугаа олон ястны аялгуу төв аялгуундаа ойртон нийлэх энэ процесс гүнзгийрэх дутам аялгуу, аман аялгуу, салбар аман аялгууны авиазүй, хэлзүй, ялангуяа үгсийн сангийн өвөрмөц ялгаа нь аажимдаа арилах болно. Иймээс ШУА-ийн Хэл зохиолын хүрээлэнгийн Хэл шинжлэлийн сектор монгол хэлний нутгийн аялгуу судлахад үлэмжхэн хүч, хөрөнгө зарцуулж бүр 1950-аад оноос эхлэн тус улсын бүх аймаг, сум, сангийн аж ахуй, нэгдэл, бригадад нутгийн аялгуу судлах шинжилгээний анги явуулж судалгаа хийж байна. Үүний үр дүнд аялгуу судлал, аман зохиолын ховор чухал бичвэр сурдүүлж халх, дариганга, захчин, дөрвөд, торгууд, хамниган, дархад зэрэг аялгууны тухай олон арван өгүүлэл, ганц сэдэвт зохиолууд хэвлэгдэн гарч улмаар Монгол Ард Улсын угсаатны судлал, хэл шинжлэлийн атлас[2]-ыг зохион гаргалаа. Мөн А.Кастрен, Г.И.Рамстедт, А.Мостерт нар буриад, халимаг, ордос зэрэг хэл, аялгууны томоохон толь бичиг зохиож нийтлүүлснээс гадна Н.Поппе, Г.Д.Санжеев, Б.Х.Тодаева, А.Рона-Таш, Д.Кара, Э.Вандуй, Ш.Барайшир нар халх, дариганга, дархад, дөрвөд, захчин аялгууны үгийн сангийн болон түүвэр нэрийн толийг зохиожээ.

Монгол хэл, аялгууны талаар тоймлон дурдаж буй эдгээр судалгаа, манай хэлний эрдэмтэн, мэргэжилтнүүдээс олон жилийн турш тодорхой систем, дэс

дараатай цуглуулсан арвин баялаг материал нь БНМАУ-ын нутгийн аялгууны толийг зохиож гаргах урьдчилсан нөхцөлийг бүрэлдүүлсэн юм.

БНМАУ дахь монгол хэлийг авиазүй, хэлзүй, үгсийн сангийн ялгаатай шинжээр нь аялгуу, аман аялгуу, салбар аман аялгуу гэж ангилсан акад. Ш.Лувсанвандангийн саналыг үндэс[3] болгож хэлний - хээ шинжээр ноцтой ялгавар байхгүй, өөр хоорондоо өчүүхэн ч саадгүй харилцан нэвтрэлцэх dž,dz,tš, ts,x,ȯ,u̇ (džarγal - "жаргал",dzalū "залуу", tšadal "чадал",xȯxȯ "хөх", ȯndȯr "өндөр", u̇xer "үхэр") авиа бүхий халх аялгуу; ž,z,s,š,x,ů,h (žarγal "жаргал", zalū "залуу", saγān "цагаан", xůxe "хөх", ůndůr "өндөр", haen "сайн") авиа бүхий буриад аялгуу; dž, z,tš,ts,k,ö,ü (džirγal"жаргал", zalū "залуу", tšidal "чадал", tsaγān "цагаан", kö-kö "хөх", öndür "өндөр", ükür "үхэр") авиа бүхий ойрд аялгуу[4] гэж ангилаад аялгуу тус бүрээ авиазүй, хэлзүй, үгсийн сангийн ижил, ялгаатай шинжээр нь хэд хэдэн аман аялгуунд хуваах, хэлний шинжээр зонхилох олонхоосоо бага зэрэг ялгарах байдлаар нь аман аялгуугаа салбар аман аялгуу болгон ангилж толийн материал бүрдүүлэв. "БНМАУ дахь монгол хэлний нутгийн аялгууны толь бичиг" нь халх аялгууны толь бичиг, ойрд аялгууны толь бичиг, буриад аял - гууны толь бичиг гэсэн гурван хэсэгтэй болно.

2. Энэхүү толийг ШУА-ийн Хэл зохиолын хүрээ - лэнгээс баталсан БНМАУ-ын монгол хэлний нутгийн аялгууны толь зохиох ерөнхий арга зүйг үндэс бол- гож[5], улмаар аялгуу тус бүрийн өвөрмөц ялгааг

тодруулан гаргахын тулд хэсэгчлэн дэлгэрүүлсэн аргазүйг боловсруулан мөрдлөө. Уг толийг зохиохдоо харьцуулан судлах зарчмыг гол болголоо.

Халх аялгууны толийн нэгдүгээр хэсэгт орчин цагийн монгол бичиг зохиолын хэлнээс зөрөөтэй үгсийг түүж оруулллаа. Ер халх аялгуу нь социалист монгол үндэстний бичиг зохиолын хэлний үндэс болж байгаа учраас бүх нийтээр өргөн хэрэглэдэг үгсээс ялгаатай үгийн тоо нь бусад аялгуунаасаа харьцангүй цөөн байна.

Халх аялгууны толийн хоёрдугаар хэсэгт сүүлийн зуугаад жилийн дотор халх аялгууг судалсан дотоод, гадаадын олон эрдэмтний ажиглан тэмдэглэсэн үгсийг зэрэгцүүлэн жагсаагаад, улмаар тэдгээрийн дундаас нийтлэг шинжийг нь гол болгон фоно - морфологийн зарчмын дагуу тэмдэглэснээс толгой үг болгон авч дараа нь төв халхын аман аялгууны тухайн үгсийг авианы бүтэц, үүрэг, байрыг харгалзан нарийвчлан тэмдэглэж хадлаа.

Ойрд аялгууны тольд дөрвөд, баяд, торгууд, урианхай, өөлд, захчин зэрэг аялгууны өвөрмөц үгийг халимаг хэлний түрүү үеийн[6] судалгаа, орчин цагийн халимаг бичиг зохиолын хэлний материал[7], тод бичгийн дурсгалын толь бичигтэй[8] зэрэгцүүлж хадсан нь монгол хэлний түүхэн болон харьцуулсан аялгуу судлалын ховор материал болно.

Буриад аялгууг бараг судлаагүй учир энэ аялгууны толийн өгүүлэл зохиохдоо тус хүрээлэнгээс буриад аялгуу судалсан шинжилгээний ангийн хэрэглэгдэхүүнийг голлон ашиглаж буриадын салбар аман аялгуунуудыг өөр хооронд харьцуулсан нь буриад

аялгууны авиазүй, хэлзүй, үгсийн сангийн иж бү - рэн судалгаа хийх анхны боломжийг бүрдүүлж байна.

3. Монгол үндэсний бичиг зохиолын хэлнээс авианы бүрэлдэхүүн, хэлзүйн хэлбэр, үгсийн сан - гийн утгын талаар тодорхой ялгаа бүхий нутгийн аялгууны үгийг толгой үг болгон оруулсан боловч нутгийн аялгууны хавсан, колон, эркэн, хош зэрэг үгийн тодотгож нийлэмж үгийн бүрэлдэхүүнд орсон жинхэнэ нэрийг нь тавьж өгөхгүй бол нутгийн аял- гууны тухайн тэр үгийн утга оновчтой гарч өгөх - гүй байгаа тул зарим тохиолдолд монгол хэлний нийт дундын араг, чөдөр, хаалга, дээл зэрэг үгийг ийнхүү толгой үг болгон оруууллаа.

Угсаатны зүй, хэл шинжлэлийн үүднээс үзэхэд нутгийн аялгууны үг нь хэрэглэгдэх хүрээний хувьд явцуу, илэрхийлж байгаа утга нь бусад аялгуунд ойлгомж муутай байдаг учраас зарим тийм үгийг ойлгож ухаарахад дөхмийг бодон ойрд аялгууны цөөн нэрийн зүйлд зохих зураг хавсаргаж, холбог- дох эд ангийн нэрийг тоогоор ялган зааж тэмдэг - лэв. Жишээлбэл тоокуу госон гэхэд өөрийг нь юмуу, зургийг нь эс үзвээс өөр нутгийн хүн чухам ямар хэлбэр хийцтэй, түүний эд ангийн аль хэсгийг бү- рүүн шүдэн, цариг, гүлдрүү гэдгийг мэдэх аргагүй юм.

4. Толийн толгой үгийн утгыг илүү ойлгомжтой болгох зорилгоор тухайн үгийн бодит утгыг бүрэн илэрхийлж чадахуйц зүйр цэцэн үг, оньсого, дуу, туулийн хэсэг болон цуглуулж тэмдэглэсэн үг яриа- ны жишээ зэргийг оруулллаа.

Бидний толилуулж буй энэхүү толь бичиг нь монгол хэлний нутгийн аялгуу, авиазүй, үг, морфемын бүтэц, үгсийн санг сонирхон судлах монголч эрдэмтэд, эрдэм шинжилгээний ажилтан, их, дээд сургуулийн монгол хэлний багш, оюутнуудад эрхбиш тус болно гэж итгэж байна.

БНМАУ дахь монгол хэлний нутгийн аялгууны толь бичиг эмхлэн боловсруулах ажлыг зохион байгуулж, удирдан ажилласан ШУА-ийн Хэл зохиолын хүрээлэнгийн захиргаа, толь бичгийн гар бичмэл, машиндсан эхийг уншиж албан ёсны шүүмж ирүүлж чухал чухал санал зөвлөлгөөнөө өгсөн ЗХУ-ын ШУА-ийн Хэл шинжлэлийн хүрээлэнгийн түрэг-монгол хэлний сектoрын эрхлэгч ЗХУ-ын ШУА-ийн сурвалжлагч гишүүн Э.Тенишев, түрэгч-монголч эрдэмтэн доктор К.М.Мусаев, А.А.Дарбеева, Г.Ц.Пюрбеев, Л.Д.Шагдаров, В.И.Рассадин, Ц.Б.Будаев, В.И.Наделяев, Е.И.Убрятова, БНУАУ-ын монголч эрдэмтэн доктор профессор Д.Кара, энэ гурван боть толийг хэвлэлд бэлтгэх чимхлүүр ажлыг гүйцэтгэсэн Ө.Тунгалаг нарт чин сэтгэлийн талархлаа дэвшүүлье.

Бид ийм толь бичгийг анх удаа хийж байгаа туршлага багатайн дээр, баахан давчуу хугацаанд хийсэн учир хэрэглэгч нөхөд ажиж мэдсэн, дутуу дулим зүйлийг засах саналаа ШУА-ийн Хэл зохиолын хүрээлэнгийн Хэл шинжлэлийн секторт ирүүлнэ үү.

Ж.Цолоо

Зүүлт

I. МАХН-ын Төв Хорооны тогтоол шийдвэрийн эмхтгэл. I973-I974 он, УБ. I980. 94-р талд үз.
2. Этнолингвистический атлас МНР. том I,2. УБ. I979.
3. Ш.Лувсанвандан, Монгол хэл аялгууны учир.Studia Mongolica УБ. I959, т.I, 26-27-р тал.
4. Монгольский лингвистический сборник, М., I985. стр.I25.
5. Толь ашиглагчдын анхааралд гэсэн хэсгийг үз.
6. Kalmückisches Wörterbuch von G.J.Ramstedt. Helsinki I935.
7. Калмыцко-русский словарь под редакцией Б.Д.Муниева. М., I977.
8. Materials for an Oirat-Mongolian to English citation Dictionary john R.Krueger, I,II,III Bloomington I984.

## ТОЛЬ АШИГЛАГЧДЫН АНХААРАЛД

1. Энэ тольд нутгийн аялгууны толгой үгийг догол мөрөөс латин галиг том үсгээр бичив.

2. Толгой үгийн хэлбэрийн ард аль аман аялгуунд хэрэглэгддэгийг товчилсон үгээр илэрхийлэв.

3. Үндэсний утга зохиолын хэлнээс авиазүй, үг зүй, үгсийн сангийн зөрөөтэй нутгийн аялгууны толгой үгээр үүр болгож дараа нь тухайн салбар аман аялгууны үгийн дуудлага, утгыг тодруулан батлах зорилгоор уг аялгууг судалсан монголч эрдэмтдийн бүтээлээс /тухайн толгой үгтэй ижил байсан ч гэсэн/ холбогдох үгийг түүвэрлэж ( ; ) тэмдгээр зааглан үүрлүүлж хэний бүтээлээс авснаа заасны сүүлд тухайн үгтэй дүйх халимаг үгийг Г.Рамстедтийн "Kalmückisches Wörterbuch",(1935,Helsinki), мөн Б.Д.Муниевийн "Калмыцко-русский словарь",(Москва, 1977) -ийн хуудсыг зааж, эцэст нь монгол бичиг, тод бичгийн хэлбэрийг хадаж толийн толгой үгийн өгүүллийг зохиолоо.

4. Тухайн аялгуунд үгийн утга илрүүлэн тодруулахад тус болох жишээ, зүйр, цэцэн үг, туулийн шүлэг, ардын дууны үг, хэвшмэл хэллэгийг аман зохиолын хэрэглэгдэхүүнээс түүвэрлэн галиг үсгээр бичиж үндэсний бичиг зохиолын хэлний дүйх хэлбэрийг оногдох утгынх нь ард бичив. Зарим хэллэгийг хөрвүүлэхдээ утга зохиолын хэлэнд байдгаар нь дүйлгэж урд нь * тэмдэг тавьсан. Жишээ нь: γō kümün γarān tewrenĕ гэснийг гоо хүн гараа тэврэнэ гэлгүй залхуу хүн элгээ тэврэнэ гэв. Мэдээшэдэ мэргэн соохор мэдээшэгүйдэ мэлигэн соохор гэдгийг махчилбал:

мэдэгчид мэргэн цоохор мэддэггүйд хоосон цоохор гэмээр боловч мэддэгт мэргэн цоохор, мэддэггүйд эрээн цоохор гэж хөрвүүлэв.

5. Нутгийн аялгууны үгс нь дунд үеийн монгол хэлний бичгийн дурсгалуудад тэмдэглэгдсэн хэлбэртэй тохирч байвал уул дурсгалаас иш татан хуудас, зүйл, мөрийг заан хадаж өглөө. Жишээ нь:Awăldăxxă (Dö.,Dž.,T.,Ŏ.,U.,Ba.,Kho.) барилдах: борьба, бороться; arwăn tawăn xonăk awăldād ärā tšidsăngua арван таван хоног барилдаад арай дийлсэнгүй /БМБТ. 22.I89I-92/; //Mo. abaldu-, SH. abulčaba, abulčaju, abulčaya, Muk. abalduba tūnlē (93).

ONTOXO(N) (Khori.) үлгэр: сказка, былина /короткая/; ontoxo xelexe үлгэр ярих; //Muk. ontaqa, onatqan (266.).

ŬLXĪ (Khori.,Aga.) хөмхий: челюсть; ülxī zūxa хөмхийгөө зуух; //SH. ilügei-iyen (I40.3902).

6. Нэр үгийг нэрлэхийн тийн ялгалын ганц тооны хэлбэрээр догол мөрөөс бичив. Гэвч олон тооны хэлбэрээр хэлбэржиж хэл зүйн ижил үг үүсгэдэг ойрд аялгууны зарим үгийн олон тооны хэлбэрийг толгой үг болгон авсан.

AXMŪD I (Dö.,Dž.,T.,Ŏ.,U.,Ba.,Kho.) ах нар: братья āγandă kēsĕn tšigāg axmūd tandă bärīnāl аяганд хийсэн айргийг ах нар тандаа барина /АГХД/; Kal. axamūd, axas, axanr R.4; Халь. ахнр My.57; //Mo. aq-a nar, To. axamud ZW.9,3 axamuud.

AXMŪD II (Dö.,Dž.,T.,Ŏ.,U.,Ba.,Kho.) ахмад; I. старшинство; axmūd kümün ахмад настай хүн; 2. старший; manā axmūd köün манай ахмад /ууган/ хүү;

3. капитан; tsergā̄n axmūd цэргийн ахмад; Kal. axamad R.4; // Mo. aqamad, To. axamad.

7. Нутгийн аялгууны зарим нэр үг тийн ялгалын нөхцөлөөр хэлбэржихдээ тухайн нутгийн аялгууны ямар нэг үгтэй хэл зүйн ижил үг үүсгэсэн тохиолдолд уг ижил үгийг хоёр толгой үг болгож догол мөрөөс бичив.

ĪGĀ̄N I (Dö.,Dž.,T.,Ŏ.,U.,Ba.,Kho.) ээрүүлийн: род.п.от īg; īgā̄n iš.

ĪGĀ̄N II (Dö.,Dž.,T.,Ŏ.,U.,Ba.,Kho.); ĪGĀ̄N (T.) K.I46; ийшээ: сюда, в эту сторону; īgā̄n boltŭn та ийшээ болно уу?; оньс: iškǎnā̄ öwǎr īgā̄n tīgā̄n ишигний эвэр ийшээ тийшээ /termā̄n tolxā̄ ханын толгой/; īgā̄n tīgā̄n gūgā̄d ийшээ тийшээ гүйгээд; Kal. īgā̄n R.2I3; // Mo. eyisi-ben.

MÖRTĀ̄ I (Dö.,T.,Dž.,Ŏ.,U.,Ba.,Kho.) мөртөө: своей дорогой; своим путём; yowǎx mörtā̄ yow явах мөртөө яв.

MÖRTĀ̄ II (Dö.,Dž.,T.,Ŏ.,U.,Ba.,Kho.) морьтой: с конём, имеющий лошадь; mörtā̄ kümŭn irdžǐ yomnǎ морьтой хүн ирж явна; // Mo. mori-tai, To. moritan.

8. Үйл үгийг үйлт нэрийн ирээдүй цагийн хэлбэрээр толгой үг болгон догол мөрөөс бичиж дүйх монгол орос орчуулга хадав.

AKǍGLǍX (Dö.,Dž.,T.,Ŏ.,U.,Ba.,Kho.) янцаглах, аахилах: пыхтеть, кряхтеть; xalūndǎ akǎglǎx халуунд аахилах; // Mo.akiγḻaqu̱,ạγakilaqu,To.akaklaxu.

BŌXONŠOLXO (Khori.,Aga.) боргоох, хоргоох, ээрэх: упорно лаять, окружать с лаем /о собаках/; xo̦jo̦r noxoe bohožo bōxonšolžo jabūlnagüi хоёр нохой хоргоож боргоогоод явуулсангүй.

9. Үйл үгийн хэвийн олон цөөн хэрэглэгдэхийг нь харгалзсанаас гадна тухайн нутгийн аялгууны хууль зүйн хөгжил, /ялангуяа эгшиг зохицох ёс зэрэг/ хувьслыг тодорхойлох өвөрмөц хэвийг толгой үгээр авав.

AYŪLXĀ (Dž.,T.,U.) ойртуулах: побуд. от ayū II 1. приближать; подпускать; 2. сближать; ayūlād irnǖt малаа ойртуулаад ирнэ үү та.

10. Зөвхөн холбоо үгийн хамт хэрэглэгддэг үг байвал тийм үгийн хойно давхар цэг тавиад уул үгийн утгыг холбоо үгийн дотор тодорхойлов.

GEDĚS: GEDĚS GIX (Dö.,Dž.,T.,Ŏ.,U.) гэдэсхийх: выбытаться назад порывисто; xōl gixǟr uxǘskēxxě, adžǎl gixǟr geděs gix хоол гэхээр ухасхийх, ажил гэхээр гэдэс хийх; Kal. geděs R.131: // Mo. gedeskikü.

HAXAE: HAXAE HALAG (Khori.,Aga.) санд мэнд, сандуу мэндүү: беспорядочно, в суматохе, растерянко, haxae halag xůršė jėrbe сандуу мэндүү хүрч ирэв.

ĀĚГAR: ĀĚГAR MȮGŌRSȮ(Sar.) аймхай мөгөөрс: мечевидный отросток; āěγar mȯgōrsȯ towōx аймхай мөгөөрс товойх.

11. Адил дуудлагатай утга өөр үгсийг тусгай тусгай толгой үг болгон бичиж ард нь ром тоогоор дугаарлав.

AГŪ I (Dö.,Dž.,T.,Ŏ.,U.,Ba.,Kho.) агуй: пещера; грот, подземелье; xadān aγū хадын агуй; xaγǎŋxū xar aγū харанхуй хар агуй; Kal. aγū R.3; // Mo. aγui, To. aγui.

AГŪ II (Dö.,Dž.,T.,Ŏ.,U.,Ba.,Kho.) агуу: вели-

кий, грандиозный, огромный, просторный, обширный; aγū tom beyetā̈ өргөн том биетэй (Dö.); aγū ikě širgā̈n ör dumdǎ өргөн их зүлгийн өр дунд (Dö.); Kal. aγū R.3; // Mo. aγuu, To. aoγa K.K 3,I3, auγa AG I00.

AXLĀTŠI I (Dö.,Dž.,T.,Ö.,U.,Ba.,Kho.), AXLĀ - ГĀTŠI (Dž.,T.), AXLĀTŠ (Dö.) R.I48; эцэг мал: производитель; ter adūn sürgā̈n axlātš ömnä̈ši xä̈lä̈xä̈r miŋγan aktān ölzä̈tä̈ тэр адуун сүргийн азрагыг урдаас нь харахад мянган агтын өлзийтэй(U.) /БМАБТ I,4I-43/; Kal. axlātši R.3; // Cf.aqalaγači

AXLĀTŠI II (Dö.,Dž.,T.,Ö.,U.,Ba.,Kho.) ахлагч, тэргүүлэгч, удирдагч: старшина, глава; bölgīn axlātši бүлгийн удирдагч; Kal. axlātši R.3; // Mo. aqalaγči, aqalāči, To. axalāči K.K I9,I, aqalaqči KK 3,3.

BORAŊ I (Dö.,Dž.,T.,Ö.,U.,Ba.,Kho.) хар мах /ан/: постное мясо; xara borǎŋ хар мах; Kal. borŋ (Ö.) R,52.

BORAŊ II (Dö.,Dž.,T.,Ö.,U.,Ba.,Kho.) борог өвс: труха; прошлогодный дёры; высохшие ветви растений, ветошь обл; talān borǎn öwsǚn талын борог өвс; // Mo. boruγ, To. boraag.

ZAŘXAEXA I (Khori.,Aga.,Tunk.,San.) захайх: иметь большое развитие челюсти, быть скуластым; zařxaeža hūxa захайж суух.

ZAŘXAEXA II (Khori.,Aga.,Tunk.,San.) дарсайх, давхайх, саарьтих загайх: грубеть, толстеть; hāritaža zařxaexa саарьтаж давхайх.

TŠÅW^qXADAXǍ I (TKha.) давхих: скакать, быстро ехать, мчаться; morōr tšåw^qxadadži otsǐx мориор

давхиж очих; xurdăŋ tšåwqxadăxă хурдан давхих.

TŠÅWqXADĂXĂ II (TKha.) чавхдах, чавхаар харвах: стрелять из рогатки; tšåwqxădadži aγnăxă чавхдаж агнах; dzurăm tšåwqxadaxă зурам чавхдах.

Тэгэхдээ үндэсний бичиг зохиолын хэлнээс авиазүй, хэлзүй, үгсийн сангийн зөрөөтэй нутгийн аялгууны үгсийг голлож бусад хэлбэрийг П,Ш гэж дугаарласан болно.

I2. Хэлбэр, дуудлагаараа үндэсний бичиг зохиолын хэлнээс бага зэрэг ялгаатай нутгийн аялгууны толгой үгийн ард үндэсний бичиг зохиолын хэлний дүйх хэлбэрийг хадаж дараа нь бичиг зохиолын хэлтэйгээ нутгийн аялгууны тухайн толгой үгсийн салаа утга бүхэн нь таарч байвал өмнө нь араб тоогоор дугаарлан зөвхөн орос орчуулга хадаж жишээгээр нутгийн аялгууны утгын өнгө аясыг гаргав.

ANZĂLXĂ I (Dž.,T.,Ö.,U.), XANDZĂLXĂ (Dö.,Ba., Kho.) ханзлах; I. пороть, распарывать; γosān anzălxă гутлаа ханзлах (Dž.); 2. распечатывать; tsas xandzalxxă цас ханзлах; //Mo. qanǰulaqu.

BILTI (Dö.,Ba.,Kho.), PILTI (Dž.,T.,Ö.,U.) бялт; I. фитиль; būnā bilti бууны бялт; 2, пистон, капсюль; sumnā pilti суман бялт /гал/; Kal. belte R.45; //Mo. bilta, To. bilta.

AD̬XAXA I (Khori.,Aga.,Tunk.,San.,Kham.,Tson.) атгах; I. захватывать в горсть, сжимать в горсти, сжимать рукой; šåmarlaŋxār šåŋγă ad̬xa чамлахаар чанга атга /ШАХ.6.2.4/; брать горстью; γojo̧ ügōr namaeje ad̬xaxa гоё үгээр намайг атгах /ШАХ.4.I3.20/; //Mo. adququ.

I3. Нутгийн аялгууны толгой үгтэй дүйх үндэсний бичиг зохиолын хэлний үгийн салаа утга бүхий үгийн өмнө араб тоогоор дугаарлаж ард нь монгол орос орчуулга хадаж жишээ хавсаргав.

DELKĀ (Dö.,Dž.,T.,Ö.,U.,Ba.,Kho.) I. маш олон: очень, много; kün ämtän nam delkā хүн амьтан маш олон (Dö.); 2. их, өргөн уудам: великий, широкий; delkā bolsaŋ nurγünūdīye dünkāldād өргөн их нуруу нь дүнхийгээд.

KĪГÄS (Dö.,Dž.,T.,Ö.,U.,Ba.,Kho.), KĪГÄS (Dö.) K.I47; I. зөрөх: разминуться; kīγas nügäd sanāgīm zowānāl зөрж нүүгээд санааг минь зовооно; 2. ташуу, сөөлжүү, жишүү: косой, наклонный, отлогий; ташуу шугам; Kal. kiγäs alda kiγaslxa R. 234; Хаљь. kuuhc I. радиус; 2. вкось, наискость; 3. косой кривой; противоречащий, противоящийся, упрямый.

UJÄXA (Khori.,Aga.,Tson.,Tunk.,San.) I. уях: вязать, связывать, привязывать; morō sergehē ujäxa морио шузганаас уях; 2. боох, ороох: перевязывать бинтовать; šarxa ujäxa шарх боох.

I4. Үндэсний бичиг зохиолын хэлний з-г ойрдын аман аялгуунд dz,z гэсэн хоёр хувилбараар дуудна. Үүнийг гагцхүү dz -гээр толгойлж нөгөө z-г dz толгой үгэнд хавсаргав. Жишээ нь: DZANÄL (Dö., Ba.,Kho.), ZANŪL (Dö.,Dž.,T.,Ö.,U.) занал: угроза; būr zanūltā yumüŋ bolžānā бүр заналтай юм болж байна; Kal. zanl, zanlγa, zanlta R.466; //Mo. ǰanul, To. zanoul ZW.338-a,I, zanulγa Smir. II2-b,I3.

БНМАУ-ЫН ШИНЖЛЭХ УХААНЫ
АКАДЕМИЙН ХЭЛ ЗОХИОЛЫН ХҮРЭЭЛЭН

Б.АМАРЖАРГАЛ

I

# ХАЛХ АЯЛГУУНЫ ТОЛЬ

/Нэгдүгээр хэсэг/

Редактор: Г.Лувсан
Д.Төмөртогоо

Улаанбаатар
1988

## Халх аялгууны тухай

I. Аливаа үндэстний хэл бүрэлдэн тогтоход ту - хайн үндэстний хэлний зонхилох нэг аялгуу нь бусад аялгууныхаа аль шилдэг сайн бүхнийг өөртөө шингээн баяжиж, авиазүй, хэлзүй, үгсийн сангийн талаар боловсронгуй нэгэн нэгдмэл хэл буй болдог билээ. БНМАУ-ын түүхэнд тэмдэглэснээр"хувьсгалын анхан шатанд нам ард түмний өмнө соёлын талаар тавигдаж байсан гол зорилт нь бичиг үсэг үл мэдэх явдлыг устган...шинэ утга зохиол, урлагийг хөгжүүлэх... явдал байв."[I] "Социализмын үндсийг байгуулах зорилттой уялдан хөдөлмөрчдийн соёлын хэмжээг дээшлүүлэх, ялангуяа бичиг үсгийн мэдлэгийг эрс өндөржүүлэх явдал хурцаар шаардагдав"[2] гэжээ. Чухам л энэ үеэс эхлэн халх аялгуу нь өнөөгийн социалист монгол үндэстний нэгдмэл нэгэн хэлний үндсэн аялгуу болж, түүн дээр тулгуурласан бичигзохиолын хэл амжилттай бүрэлдэн тогтож хөгжсөөр ирлээ.

Халхчууд монголын нийгмийн хөгжлийн түүхэнд олон зуун жилийн турш чухал үүрэг гүйцэтгэсээр ирсэн нь халхын нэгдсэн нэгэн аялгуу үүсэч бүрэлдэж, хэвшин тогтнохын гол үндэс нь болсон гэж үзэж болно.

2. Халх аялгууны үндсэн онцлог, түүний тархацын талаар гадаад, дотоодын олон эрдэмтэд анхааран судалсаар иржээ. Халх аялгууны талаар хамгийн анхны биеэ даасан томоохон судалгаа нь Г.И.Рамстедтийн "Монгол бичгийн хэлийг хүрээний аялгуутай харьцуулсан авиазүй" /I903/ гэдэг бүтээл юм.[3] Проф. Г.И.Рамстедт уул бүтээлдээ хүрээний халх аялгууны

авиазүйн үндсэн онцлогийг монгол бичгийн хэлтэй харьцуулан үзээд тухайн аялгууны авианы бүтэц хувьсалыг хэл шинжлэлийн үндэслэлтэйгээр түүхэн үүднээс харьцуулан тайлбарласан билээ. Г.И.Рамс - тедтийн дараа акад. Б.Я.Владимирцов халх аялгууг мөн түүхэн үүднээс харьцуулах аргаар улам гүнзгий-рүүлэн судалжээ.[4] Тэрбээр зөвхөн Хүрээний аялгуу төдийгүй халхын бусад салбар аман аялгууг хамруу - лан тэдгээрийг монгол бичгийн хэлтэй харьцуулан тухайн аялгууны өргөлттэй, өргөлтгүй үеийн богино эгшгийн бүтэц, хувьсал, урт, хос эгшгийн гарал хөгжил, гийгүүлэгч авианы онцлогийг нарийвчлан то-дорхойлжээ.

Хожим доктор, проф. Г.Д.Санжеев "Монгол хэл - нүүдийн харьцуулсан хэлзүй" гэдэг бүтээлдээ халх аялгууны нэгдмэл шинжийн талаар онцлон дурдаад, улмаар тухайн аялгууны үндсэн онцлогийн тухай тус-гайлан тэмдэглэжээ.[5] Г.Д.Санжеев олон монгол хэл аялгууны авиазүй, хэлзүйн шинжийг харьцуулан су - далсан үндсэн бүлгүүддээ халхын аялгууны материа - лыг монгол хэлний хөгжлийн дээд шатны жишээ болгон авч үзсэн байна.[6]

Халх аялгууны авиазүй, хэлзүйн үндсэн онцлогий талаар монголч эрдэмтэн Н.Поппе, Ж.Боссон, Ш.Лув - санвандан, Э.Вандуй, Ж.Цолоо нарын биеэ даасан су - далгаанууд бий.[7] Мөн тухайн аялгууны авиалбарын бүрэлдэхүүн, авиалбар судлалын тогтолцооны талаар В.М.Наделяев, Ж.Стрит, Н.Поппе, Ш.Лувсанвандан, М.Халтод, Т.Пагва, Э.Вандуй, С.Мөөмөө, Ж.Цолоо нар тусгайлан судалжээ.[8]

Халх аялгууны судлалын дотор салбар аман аял - гуунуудын онцлогтой холбогдсон судалгаа чухал байр эзэлнэ. Тухайлбал, дархадын салбар аман аялгууны талаар Г.Д.Санжеев, Цэ.Шархүү, Д.Төмөртогоо, даригангын салбар аман аялгууны талаар А.Лувсандэндэв, А.Рона-Таш, үзэмчин салбар аман аялгууны талаар Д.Кара, Ж.Төмөрцэрэн, хотгойдын салбар аман аял - гууны талаар Ж.Цолоо, М.Шинэхүү, халхын бусад зарим салбар аман аялгууны талаар Э.Вандуй, Ж.Цолоо, Ш.Барайшир, М.Шинэхүү, Ж.Төмөрцэрэн, Л.Бэшэ нарын судалгааг дурдаж болно.[9] Мөн түүнчлэн тухайн аялгууны үгийн сангийн бүтэц бүрэлдэхүүн, онцлог шинжийн талаар судалгааны өгүүлэл, бэсрэгхэн толь зэрэг бүтээл гарчээ.[10]

3. Халх аялгууг судалсан гадаад, дотоодын олон эрдэмтэд тухайн аялгууны авиазүй, үгзүй, үгсийн сангийн судалгаанаас гадна түүнийг ангилах талаар нилээд анхаарсан байна. Эн түрүүнд нэрт монголч эрдэмтэн А.Д.Руднев монгол хэлийг дорнод, умард, өрнөд гэж гурван бүлэгт хуваагаад халх аялгууг дорнод бүлэгт багтаажээ.[11] Мөн проф. Г.И.Рамстедт халх аялгууг баруун, зүүн салаа гэж хоёр ангилаад өөрөө тусгайлан судалсан хүрээний аман аялгууг зүүн салаандаа хамааруулсан байна.[12]

Академич Б.Я.Владимирцов монгол хэлний халх аялгууны дотоод нарийн ялгааг маш гярхай ажиглаж түүнийг ерөнхийд нь халх, хотгойд гэж хоёр үндсэн хэсэгт ангилаад халх аялгууг дотор нь хүрээний халх /даригангын аялгууны хамт/, өрнөд халх /сартуул, Хөвсгөлийн халхыг оролцуулан/, дорнод халх гэж гурав хуваажээ.[13]

Доктор, профессор Г.Д.Санжеев /1953/ "Монгол хэлнүүдийн харьцуулсан хэлзүй"-дээ монгол хэл аялгууг монгол хэл, ойрд хэл, буриад хэл, дагур хэл, монгор хэл, могол хэл гэж зургаа хуваагаад халх аялгууг цахар, үзэмчин, горлос, хорчин, харчин, түмэд аялгууны хамт монгол хэл гэсэн ангилалдаа багтаасан.[14]

Монголч эрдэмтэн Н.Поппе "Монгол хэлнүүдийн харьцуулсан шинжлэлийн удиртгал" /1955/ номдоо орчин цагийн монгол хэлнүүдийг дорнод, өрнөд салаа гэж хоёр хуваагаад халхын аялгууг ордос, урад, түмэд, харчин, цахар, хуучин барга аялгууны хамт дорнод салаанд хамааруулсан байна.[15]

Дээр дурдсан ангиллуудыг ерөнхийд нь ажиглавал, их төлөв овог аймаг, засаг захиргааны хуучин хуваарь, оршин нутаглаж байсан газар зүйн байршил зэргийг голлон анхаарсан байна.

Академич Ш.Лувсанвандан монгол хэл аялгууг төв, дорнод, өрнөд, умард гэж дөрвөн үндсэн аялгуу болгон ангилаад халх аялгууг цахар, ордосын аман аялгууны хамт төв аялгуунд багтаажээ.[16] Тэрбээр монгол хэлний олон аялгууг ангилахдаа юуны өмнө хэлний нь шинж буюу авиазүй, хэлзүй, үгийн сангийн нь онцлогийг гол үндэс болгон аялгуу, аман аялгуу, салбар аман аялгуу гэсэн гурван зэрэг болгон хуваажээ.

Түүний дараа аялгуу судлагч эрдэмтэн Э.Вандуй халх аялгууг төв, дорнод, өрнөд гэсэн гурван аман аялгуу болгон ангилаад аман аялгуу тус бүрээ хэд хэдэн дэд аман аялгуу болгон хуваажээ.[17] Үүнд:

Нэг. Төв аман аялгуу:

а/ Улаанбаатар орчмын буюу төв дэд аман аялгуу

б/ Говийнхон буюу халхажсан харчины дэд аман аялгуу

в/ Архангай аймгийн халхажсан өөлдийн аман аялгуу

г/ Өвөрхангай аймгийн Арвайхээрийнхний дэд аман аялгуу

Хоёр. Өрнөд аман аялгууг:

а/ Хантайширынхны дэд аман аялгуу

б/ Сартуул халхын дэд аман аялгуу

в/ Хотгойдын дэд аман аялгуу

г/ Элжгэн халхын дэд аман аялгуу

д/ Ховдын халхчуудын дэд аман аялгуу

е/ Говь-Алтайн халхажсан өөлд, хойдын /Баян-Уул, Шарга, Төгрөг сумын/ дэд аман аялгуу

Гурав. Дорнод аман аялгуу:

а/ Хэнтийн зүүн ба өмнөд хэсэг, Дорнод, Сүхбаатар аймгийн дэд аман аялгуу

б/ Дариганзын дэд аман аялгуу гэж тус тус ангилсан байна.

БНМАУ-ын монгол хэлийг авиазүй, хэлзүй, үгсийн сангийн ялгаатай шинжээр нь аялгуу, аман аялгуу, салбар аман аялгуу гэж ангилсан акад. Ш.Лувсанвандангийн ангиллыг үндэслэн халхын аялгууг төв халх, өрнөд халх, дорнод халх гэсэн гурван аман аялгуу болгон ангилаад, аман аялгуу тус бүрээ авиазүй, үгзүй, үгсийн сангийн онцлог шинжээр нь салбар аман аялгуунд ангилсан Ж.Цолоогийн ангилал[18] нь нилээд бодитой болсон учир эл ангиллыг баримтлан толио зохиолоо.

Нэг. Төв халхын аман аялгуу: I. Төв, Булган, Архангай, Баянхонгор, Сэлэнгийн халхууд, Завханы сартуул, хотгойдоос бусад халх, Хөвсгөлийн дархад, хотгойд, ариг урианхайгаас бусад халх, Өвөрхангайн Арвайхээрийн халхуудаас бусад, Дундговийн хойт сумдын халхуудын ярилцдаг төв халхын салбар аман аялгуу; 2. Дундговийн өмнөд сумын халхууд, Дорно - говь, Өмнөговь аймгийн халхуудын ярилцдаг говийн халхын салбар аман аялгуу; 3. Зүүнбаян-Улаан, Бат-Өлзий, Уянга, Тарагт сум, Арвайхээрийн орчмын халхуудын ярилцдаг Өвөрхангайн Арвайхээрийн салбар аман аялгуу.

Хоёр. Өрнөд халхын аман аялгуу: I. Ховд аймгийн Буянт, Дарви сум, Цэцэг, Дуут сумын хагас, Говь-Алтайн бүх сумдын халхын салбар аман аялгуу; 2. Ховд аймгийн Мянгад сумын мянгадын аман аялгуу; 3. Увс аймгийн Зүүнхангай, Өндөрхангай, Цагаанхайрхан сум, Баруунтуруууны хагас элжгэн халхын салбар аман аялгуу; 4. Хөвсгөл аймгийн Ринчинлхүмбэ, Улаан-Уул, Баянзүрх сум, Алаг-Эрдэнэ сумын хагаст ярилцдаг дархадын салбар аман аялгуу; 5. Хөвсгөл аймгийн Чандмань-Өндөр, Цагаан-Үүр сумын цөөн ариг урианхайн салбар аман аялгуу; 6. Ховд аймгийн Чандмань сум, Завхан аймгийн Ургамал, Завханмандал, Сантмаргац, Сонгино, Нөмрөг, Цэцэн-Уул зэрэг сумын сартуулын салбар аман аялгуу; 7. Хөвсгөл аймгийн Цэцэрлэг, Арбулаг, Цагаан-Уул, Бүрэн - тогтох, Төмөрбулаг сум, Завхан аймгийн Баянхайрхан, Тэс, Баянтэс зэрэг сумдын хотгойдын салбар аман аялгуу; 8. Архангай аймгийн Өлзийт, Батцэнгэл, Хотонт сумын халхажсан хойд өөлдийн салбар аман аялгуу.

Гурав. Дорнод халхын аман аялгуу: I. Хэнтий, Дорнод, Сүхбаатар аймгуудын зүүн халхын салбар аман аялгуу; 2. Сүхбаатар аймгийн Түвшинширээ, Баяндэлгэр, Дариганга, Хонгор, Онгон, Наран, Асгат сумдын дарigaнгын салбар аман аялгуу; 3. Дорнод аймгийн Сэргэлэн, Баянтүмэн сум, Сүхбаатар аймгийн Эрдэнэцагаан сум болон бусад зэргэлдээ сумдад цөөн байгаа үзэмчний салбар аман аялгуу;

4. Эдүүгээ нутгийн аялгууны олон үгс бичиг зохиолын хэлний үгсийн санд орж түүнийг улам арвижуулан баяжуулж байгаагийн зэрэгцээ бас олон үгс хэрэглэгдэхээ больж хуучран мартагдахад хүрч байна. Бид энэхүү толийг зохиохын тулд халх аялгууны үгсийн сангаас дээжлэн тэмдэглэсэн үгсийн жагсаалт, бэсрэг толь сэлтээс гадна Хэл зохиолын хүрээлэнгээс сүүлийн гучаад жилийн дотор орон нутагт явуулсан шинжилгээний ангийнхны бичиж тэмдэглэсэн аялгуу судлал, аман зохиолын арвин баялаг цуглуулгыг гол материал болгон ашиглалаа. Тэдгээр хэрэглэгдэхүүн нь эдүүгээ тус хүрээлэнгийн туршилт авианзүйн лаборатори, аман зохиолын сан хөмрөгт гар бичмэл, соронзон бичлэгээр хадгалагдаж байгаа юм.

Тус тольд халхын салбар аман аялгуунуудад авиазүй, үгзүй, үгсийн сангийнхаа талаар бусад аялгуунуудаас өвөрмөц ялгаатай хэлэгдэж байгаа үгсийг аль болохоор багтаан оруулахыг хичээлээ. Халхын салбар аман аялгуунуудад үгсийн сангийн талаар бие биеэсээ ялгаатай хэрэглэгдэж байгаа үг, ухагдахуун цөөнгүй бөгөөд тэдний зарим нь гуч гаруй янзаар хэлэгдэж байна. Бид энд бичиг зохиолын хэлний янз бүрийн хэлбэртэй "хувин" гэдэг үгийг жишээ болгон авч үзье.

aγarū (Tkha.,Ökha.), andū (Öw., Sar.), bortoγo (Tkha.,Ökha.,Dkha.), butan (Öw.), dallag (Dar.), Dandžă (Dar.), deldū̆ (Ar.), dostog (Dg.), dȯrō̆ (Sü.), dū̆šeg (Dar.), džandan (Ökha.,Gkha.), γondžōn ~ γondzon (Sü.,Khe.), xombō (Tkha.), xon-gilō̆gō̆ ~ xongĭloγo (Gkha.), xōxūdžă (Gkha.), xūlin (Gkha.), lū̆ (Ba.), oyō̆ (Gkha.), olō̆ (Öw.), odžō̆ (Gkha.), sawqxan (Go.), sādzan (Dkha.), senden (Gkha.), somō̆ (Go.), son (Gkha.), sūlaγā (Dg.), tawxan (Dar.), tāĕlū (Gkha.,El.), torō̆xō̆ (Tkha., Dkha.), tȯxi (Sar.), tōdon (Gkha.), tōtōn (Gkha.) tȯxȯm (Gkha.), tun (Gkha.).

Толийг хийж гүйцэтгэхэд аргазүй, зохиомжийн талаар үнэт зөвлөгөө өгсөн ЗХУ-ын монголч эрдэм тэн У-Ж.Ш.Дондуков, хэвлэлд бэлтгэхэд туслалцаа үзүүлсэн эрдэм шинжилгээний ажилтан Э.Дорж, А.А вис, Ө.Тунгалаг нарт чин сэтгэлийн талархал илэ хийлье.

Б.Амаржаргал

# Зүүлт


I. "БНМАУ-ын түүх" УБ. I984. I2-р тал.
2. "БНМАУ-ын түүх" УБ. I984. 56I-р тал.
3. G.J.Ramstedt, Das Schriftmongolische und die Urgamundart phonetisch verglichen,/ JSFOu XXI:2/ Helsingfors, I903. орос орчуулга нь: Сравнительная фонетика монгольского письменного языка и халхаско-Ургинского говора, перевод...под редакции прив. доц А.Д.Руднева с дополнениями автора, С.Петербург I908.
4. Б.Я.Владимирцов. Сравнительная грамматика монгольского письменного языка и халхаского наречия. Введение и фонетика, Ленинград, I929.
5. Г.Д.Санжеев, Сравнительная грамматика монгольских языков, т.I,М., I953, стр. 55-58.
6. Г.Д.Санжеев, Дурдсан зохиол, I2-II4, I27-I78.
7. Н.Поппе, Строй халха-монгольского языка, Л., I936;N.Poppe, Khalkha-Mongolische Grammatik, Mit Bibliographie, Sprachproben und Glossar, Wiesbaden, XII I88, I95I; Mongolian Language Handbook (Center for Applied Linguistics), XY I75 p. Washington, I970; J.E.Bosson, Modern Mongolian (Uralic and Altaic series 38) ,I964, Bloomington, Indiana ; Ш.Лувсанвандан, Орчин цагийн монгол хэлний зүй, Монгол хэлний авианы бүтэц, I-р дэвтэр, УБ.I967; Э.Вандуй, Ж.Цолоо, Халхын аялгуу, УБ.I970.
8. В.М.Наделяев. Состав фонем в звуковой системе современного монгольского языка, Вестник ЛГУ,

№ 8,1957, Вып.2, стр.123-131; John.C. Street, Khalkha Structure (Uralic and Altaic Series,24), Bloomington, Indiana,1963; N.Poppe, Mongolian Language Handbook (Center for Applied Linguistics), Washington 1973; Sh.Luvsanvandan, The Khalkha-Mongolian Phonemic System-, АОН 17:2,1954, 175-185; M.Haltod, The Phonology of the Word in Modern Standard Mongolian; Т.Пагва, Хэл шинжлэлийн удиртгал, УБ.,1959,56-59; Э.Вандуй, Монгол утга зохиолын хэлний авиалбар /фонем/; Хэл зохиол, I:6, 1961, 3-17; Халхын аялгуу, түүний үгсийн сан, "Халхын аялгуу", УБ.,1970, 25-56; С.Мөөмөө, Система вокализма современного монгольского языка, SM II/10/; 12, 1974, 184-210; Ж.Цолоо Орчин цагийн монгол хэлний авиа зүй, УБ.,1976, 80-116.

9. Г.Д.Санжеев, Дархатский говор и фольклор. /Материалы комиссии по исследования Монгольской и Танну-Тувинской Народных Республик и Бурят Монгольской АССР, вып 5/, Ленинград, 1931; А.Лувсандэндэв, Дариганга аялгууны авианы зүйг судалсан туршлагаас "Шинжлэх ухааны хүрээлэнгийн бүтээл", № 2. 1957, 49-64; A.Rona-Tas, A.Study of the Dariganga phonology, -АОН 10:1, 1960, 1-29; Dariganga Vocabulary, -АОН, 13:1-2, 1961, 147-174; G.Kara, Sur le dialecte üjümüčin, -АОН, 16:1, 1963, 1-43; Un glossaire üjümüčin, -АОН, 1963.

Ж.Төмөрцэрэн, Үзэмчин аялгууны зарим онцлогоос, Монголын судлал, 4:13; 1964,1-4; Үзэмчин аялгууг судалсан тэмдэглэлээс, Монголын судлал, 6:33, 1968, 184-215; Ж.Цолоо, Хотгойдын аман аялгууны зарим онцлогоос, ШУАМ. № 4. 1968, 54-58; М.Шинэхүү, Хотгойдын аман аялгууны авианзүйн зарим онцлог, МУИС-

ийн э/ш бичиг № 3, 1963, 47-52; Э.Вандуй, Халхын Дорнод дэд аман аялгуу, Хэл зохиол, 6:15, 1967, 3-17; Завханы сартуул ба түүний аман аялгуу, Хэл зохиол, 2:17, 1964, 189-221; Ж.Цолоо, Архангайн баруун хойд нутгийн халхын аман аялгууны тухай ШУАМ № 1, 1960, 44-48; Халхын зарим аялгууны авиазүйн онцлогоос, ШУАМ, № 1, 1967, 61-70; Архангай аймгийн хойд сумдын аман аялгуу, аман зохиол судалсан нь, Монголын судлал, 7:17, 1967/70/, 219-242; Орчин үеийн халхын аялгуу судлалын зарим асуудал, ШУА, № 4, 1968, 29-33; Говь-Алтай, Баянхонгор аймгаар явсан экспедицийн гайлан, ШУАМ, № 1, 1967; Ж.Төмөрцэрэн, Өвөрхангайн халх аман аялгууны зарим онцлогоос, Монголын судлал, 6:16, 1967, 18-22; Ш.Барайшир, Халхын аялгууны зарим хэсгийг судалсан тухай, УБ.,21 х; L.Bese, Remarks on a Western Khalkha Dialect, -AOH 13:3, 1961, 279-294; М.Шинэхүү, Халх аялгууны өмнөд хэсгийн авиазүйн зарим онцлог, МУИС э/ш бичиг, 1963, № 3, 33-46.

10. N.Poppe, Khalkha-Mongoliche Grammatik. Mit Bibliographie, Sprachproben und Glossar, Wiesbaden 1951, 164-188; D.A.Troxel, Mongolian Vocabulary, (Modern Khalkha Language), Mongolian-English, English-Mongolian, Department of the Army, TM 30-537, Washington, 1955; Э.Вандуй, Зарим нутгийн аман аялгууны үгсийн сангийн тухай, УБ., 1957; Халхын аялгуу ба түүний үгсийн сан, Халх аялгуу, УБ., 1970, 16-77, 89-124; Ш.Барайшир, Зарим нутгийн халх аялгу-

ны үгсийн бүрэлдэхүүний тухай, Монголын судлал, 3:8, 1961, 14-15; Ж.Цолоо, Говийн халхын аман аялгууны үгийн бүрэлдэхүүний зарим онцлог, Монголын судлал, 6:17, 1967, 23-37; Баруун халхын аман аялгуу, Халхын аялгуу; УБ.,1970,184-217.
11. А.Д.Руднев, Опыт классификации монголов по наречиям /Г.И.Рамстедт, Сравнительная фонетика., стр. IY-YI/.
12. Г.И.Рамстедт "Сравнительная фонетика" ,стр 5.
13. Б.Я.Владимирцов, Сравнительная грамматика, стр 18.
14. Г.Д.Санжеев, Сравнительная грамматика, стр 55.
15. N.Poppe Introduction to Mongolian Comparative Studies, Helsinki, 1955, p.23
16. Ш.Лувсанвандан, Монгол хэл аялгууны учир, Монголын судлал, 2:1-16, 1961, 157-р тал.
17. Э.Вандуй, Ж.Цолоо, Халхын аялгуу. 22-23-р тал
18. Ж.Цолоо, БНМАУ-ын нутгийн аялгуу, Хэл зохиол, 18-р боть, /хэвлэлд/

## Галиг үсгийн тайлбар

### 1. Эгшиг

- Бичгийн машины тэмдэгтийн боломжгүйгээс урт эгшгийг ā, ē, ī, ō, ȫ, ū, ǖ .

- Үе бүтээж байгаа балархай эгшгийг ǎ, ě, ǐ, ǒ, ö̌, ǔ, ǚ .

- Хос эгшгээс үгийн эцсийн бус үеийн хос эгшгийг āě, ōě, ūě үгийн эцсийн үеийн задгай хос эгшгийг ǟ, ǎē, ȫ, ǔī, ǚī

- Урагшлан хэлэгдэж байгаа эгшгийн дээр нэг цэг тавьсан. ȧ,

- Эр үгэнд o, u -гийн завсрын дуудлагатай, нилээд урагшлан хэлэгдэж байгаа эгшгийг ụ гэж тэмдэглэн О толгойт үгийн эцэст оруулсан.

- Бие биеэсээ гийгүүлэгчээр зааглагдсан хоёр бүтээврийг хамт бичиж дунд нь зохих эгшиг жийрэглэн бичсэн. Жишээ нь: axǎń ах нь, dzawǎl зав л, γartšil гарч л, moriń морь нь, axamiń ах минь, teretšiń тэр чинь гэх мэт.

### 2. Гийгүүлэгч

- Эр үгийн эхэнд, мөн эр үгийн дунд гийгүүлэгчээр төгссөн үеийн дараа тохиолддог хэлний гүн үгийн хамжих ɠ-гийгүүлэгчийг машины тэмдэгтийн боломжгүйгээс γ гийгүүлэгчээр тэмдэглэв.

- Зарим эр үгэнд g гийгүүлэгч хэлний үзүүрээр хэлэгдэж байгаа тул эм үгийн g -ээр тэмдэглэв.

- Тагнайшин зөөлөрсөн гийгүүлэгчийг moŕ, xoń, uń, xań гэх мэтээр тэмдэглэн, араас нь эгшиг, гийгүүлэгч залгасан бол зөөлөрсөн гийгүүлэгчийн

i -ийг morⁱō, xanⁱā, morⁱsog гэж тэмдэглэв.

- Үгийн эцсийн хамжин шүргэх гийгүүлэгчийн дараа орсон хэт богино, тагнайшсан i эгшгийг dž, tš гэж тэмдэглэв.

- Бүтээврийн бүтцийг бүрэн зөв тусгахын тулд нэг үеийн дотор хоёр гийгүүлэгчийг эгшиггүй дараалан галиглахгүйг ихэд хичээлээ. Жишээ нь: noxtō (U.), ogtŏrō (TKha.), towxŏ (Dzaw.), tŭgdžirex (TKha.).

- Үгийн эцсийн хамаршсан гийгүүлэгчийн суларсан хувилбартай үгийн эцсийн эгшгийн доогуур долгион зураас /~/ тавьж тэмдэглэв. xōsọ- хоосон, ayị-аян, darxā̰ -дархан, gesṵ̄ -гишүүн гэх мэт.

3. Үг зүйн талаар

- Ярианы хэлний уул үгтэй тохирох үг бичгийн хэлэнд байвал уг үгийн олон утгыг ром тоогоор дугаарлан тус тусад нь толгой үг болгон оруулав.

Жишээ нь:

| | |
|---|---|
| tag I (TKha.,GKha.) | өвлийн малгай |
| tag II (TKha.) | таглаа |
| tag III (TKha.) | уулын орой |
| tag IV (TKha.) | огт чимээгүй гэх мэт |
| segsĕ I (GKha.) | сэгсүүрэг, эрт гарсан хурга |
| segsĕ II (El.) | том араг |
| tsanxălax I (El.,Sar.) | атаархах |
| tsanxălax II (TKha.) | цанх хөдлөх |

- Ижил дуудлагатай үгийн I-т нутгийн аялгууны хэлбэрийг оруулж дараагаар нь бичгийн хэлний үгсийг толгойлон үүрлүүллээ.

- Ургамлын нэр болон зарим харь хэлний гаралтай үгсийг латин нэр болон тайлбартай нь бичив.

## Товчилсон нэр

Аман аялгуу

| | |
|---|---|
| Төв халх | (TKha.) |
| Өрнөд халх | (ÖKha.) |
| Дорнод халх | (DKha.) |

Салбар аман аялгуу

| | |
|---|---|
| Говийн халх | (GKha.) |
| Дариганга | (Dg.) |
| Дархад | (Dar.) |
| Мянгад | (Min.) |
| Өөлд | (Ȫl.) |
| Урианхай | (Ur.) |
| Үзэмчин | (Ü.) |
| Сартуул | (Sar.) |
| Хотгойд | (Khot.) |
| Элжгэн | (El.) |

Аймгуудаар салбар аман аялгууг тэмдэглэсэн нь

| | |
|---|---|
| Архангай | (Ar.) |
| Баянхонгор | (Ba.) |
| Булган | (Bu.) |
| Говь-Алтай | (Go.) |
| Дорноговь | (Do.γ.) |
| Дорнод | (Do.) |
| Дундговь | (Dun.) |
| Завхан | (Dzaw.) |
| Өвөрхангай | (Öw.) |
| Өмнөговь | (Öm.) |
| Сүхбаатар | (Sü.) |
| Сэлэнгэ | (Se.) |
| Төв | (Tö.) |
| Увс | (Uw.) |
| Ховд | (Kho.) |
| Хөвсгөл | (Khö.) |
| Хэнтий | (Khe.) |

- Утга зохиолын хэлний нэг үг олон нэрээр гарсныг өмнөхөөс үзэхээр тэмдэглэв. BODĪ (Ar.) идээний дэлгэц; andar. /andar гэсэн үгийг үз гэсэн үг/.

Товчилсон нэрийн тайлбар

- Төв, Дорнод, Өрнөд халхыг эхний нь том үсгүүдээр (TKha.,ÖKha.,DKha.)

- Хэд хэдэн салбар аман аялгууг дунд нь цувраа цэгтэй таслал хийж, эцэст нь цэг тавив. (Sar.,El.,Khot.,Min.)

- Ямар материалаас үг авснаа зохиогчийн эхний үсэг, уул ном бүтээлийн хуудастай нь товчилсон нэрийн дараа оруулав. (Sar.) B.91; Вл. I89.

- Жишээ авсан өгүүлбэрийн заримыг юунаас авснаа эцэст нь хаалтанд товчлов. /ШАХ.I978/

- Бүх товчилсон нэрийн ȯ, u̇ -г бичгийн хэлний ö,ü -ээр тэмдэглэлээ.

Галиг үсгийн дэс дараа

| | | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| A | Ā | AE | B | D | DŽ | DZ | E | Ē | Γ | G |
| X | I | Ī | Y | L | M | N | O | Ō | Ȯ | Ȱ |
| P | S | Š | T | TS | TŠ | U | U | Ū | U̇ | W |

I. ШАХ - шинжилгээний ангийн хэрэглэгдэхүүн /1958-1985/
2. СБХ - соронзон бичлэгийн хальс /1958-1978/
3. В - Э.Вандуй "Халх аялгуу" 1970 он I-132.
4. Ц - "Халхын аялгуу" 1970. П хэсэг Ж.Цолоо. "Баруун халхын аман аялгуу" 133-214.
5. ААЗ - Ардын аман зохиолоос
6. АЗД - Аман зохиолын дээж. 1978 он
7. МАД - Монгол ардын дуу. 1982 он
8. К - G.Kara. Un glossaire üjümüčin 1963(I-43)
9. R - A.Rona-tas. A.Dariganga Vocabulary.1961 (148-174)
10. МХТТ - Монгол хэлний тайлбар толь. 1966 он.
11. Вл - Б.Я.Владимирцов "Сравнительная граммати-ка монгольского письменного языка и халхас - кого наречия" Ленинград. 1929 г.
12. ХБД - Хуучин бичгийн дурсгал "Эрт эдүгээгийн гайхамшиг сайхан үзэгдэл хэмээх судар" 1959 он Улаанбаатар.
13. МСБ - Мянгад сум /Баянцагаан. 1985 он/
14. НАЯ - Нутгийн ардын яриа. Увс аймгийн зүүн хангай сумын харьяат Б.Нугаа, Б.Чадраабал, П.Лүгэнжав, Я.Гүндмаа, Хэнтий аймгийн Өмнө-дэлгэр сумын харьяат Д.Доржсүрэн, Ж.Энэбиш нарын ярианаас авсан. 1984, 1985 он.
15. Ж - Р.Жагварал "Монгол хэлний хүндэтгэлийн ү" 1976.
16. ХД - хүүхдийн дуунаас.
17. МАҮ - Монгол ардын үлгэр домог 1982.
18. МАО - Монгол ардын оньсого 1982.
19. SH - "Монголын нууц товчоо" Ц.Дамдинсүрэн. УБ. 1976.

20. SM.1961.III – Ш.Барайшир "Зарим нутгийн халх аялгууны үгийн бүрэлдэхүүний тухай" Монголын судлалын 1961 оны III.14-35-р тал.

21. SM.1967.VI – Э.Вандуй "Халхын дорнод дэд аман аялгуу" Монголын судлалын 1967 оны YI.

22. SM.1964.IV – Ж.Төмөрцэрэн "Үзэмчин аялгууны зарим онцлогоос" Монголын судлал 1964 оны IY I-13-р тал.

23. S.Mu. – Л.Сономцэрэн "Мянгад ястны зан үйлийн тухай товч тэмдэглэл" Музейн судлал. 1974 оны П боть. 43-65-р тал.

24. ДАД – Х.Цэрэнсодном "Дархад ардын дууны урлагийн тухай товчхон" 1959 он.

25. ХЗ. 1964. П боть – Э.Вандуй "Завханы сартуул ба түүний аман аялгуу" Хэл зохиол 17-р дэвтэр, 189-211-р тал.

26. Хө.хө.эг – Хөвсгөл ээжийн хөг эгшиг /Дархад, урианхай ардын дууны түүвэр/ Мөрөн. 1968.

27. ҮАД – үзэмчин ардын дуунаас

28. ДАА – Дархад аман аялгуу, Д.Төмөртогоо "Дархад аман аялгууны урт эгшиг, тэдгээрийн үүслийн тухай товч тэмдэглэл" Хэл зохиол. 1967. I-IY дэвтэр. 196-203.

29. С – Г.Д.Санжеев "Дархатский говор и фольклор" Ленинград. 1931. стр. 112.

30. Хө.да.яс. – С.Бадамхатан "Хөвсгөлийн дархад ястан" УБ., 1965.

31. Рамс – Г.И.Рамстедт "Монгол ном бичгийн хэлийг хүрээний халх аялгуутай харьцуулсан авиа зүй" г. Петербург 1908.

32. Ц – Ж.Цолоо "Говийн халхын аман аялгууны үгийн бүрэлдэхүүний зарим онцлог" Монголын судлал, 1967. YI.15-21-р дэвт. 23-36-р тал.

# A

ADAG I (Dar.) ташаа: бок; adagtăn xadăsan xo-yorōl towtšīn boloxmin yālā ташаанд нь хадсан хоёр л товч нь болох минь яалаа /Хө.хө.эг/.

ADAG II (TKha.) I. шувтарга сүүл хэсэг, эцэс, төгсгөл : конец, устье; adagtăn orox адагт нь орох; γolīn adag голын адаг; 2. шилж. доод зэргийн, хамгийн муу: перен. последний худший, плохой /по качеству/; xūnī adag bolox хүний адаг болох; // Mo. adaγ.

ADAG III адаг чуулган: звёздное месторождение.

ADANXĂLĂX (Sü.) B.89; азаа үзэх: испытывать счастье; temtsēndĕ orōdž adanxălăx тэмцэнд орж азаа үзэх.

AD$^{i}$Ā I (Min.)~EDĒ (Min.) аав: папа; ad$^{i}$ā xōdō yawax bolow аав хөдөө явах болов; edē mal malladag аав мал малладаг.

AD$^{i}$Ā II (TKha., ÖKha.) ах, эгч /авгайлсан үг/: старший брат, старшая сестра; ad$^{i}$ā irex ах /эгч/ ирэх; ad$^{i}$ā yawax эгч /ах/ явах.

ADŌ (Kho.,Khö.,Dar.), ADŪ (Ü.) K.I: адуу; I. табун, косяк лошадей; xulăl γoldō adōγā xoyō xurātšăl irexēl gesentšē хул л голдуу адуугаа хураагаад л ирэх л гэсэн дээ /Хө.хө.эг/; adūndă durtā xün адуунд дуртай хүн; 2. лошадь, лошади, кони; adō intsăγāx адуу янцгаах; xurdan udamtā adū хурдан удамтай адуу; // Mo. aduγu.

ADŪTŠI̥ (Ü.) K.I; адуучин: табунщик, adūtši̥ xūdē ögōsē dē адуучин хүүдээ өгөөсэй дээ /МАД/

ADŽĂRAG (Ü.) K.I; adzaraγa (Dg.) R.149; азрага: 1. жеребец; alag adžăragtä adū алаг азрагатай адуу; ėxdzālan.a., sojōloŋ.a., yawtšig.a., dzalū budū a. (Dg.) R.149; 2. в сочет. с названиями животных означает самец; adžarăgan tax^i ā азраган тахиа; ♦adžaraγan borō азраган бороо; // Mo.aǰirγ-a.

ADŽĀ I (Sü., Bu., Dun.) B.89; 1. аав: папа; adžā dūdăw аав дуудав; 2. эгч: сестра; adžādă xelex эгчид хэлэх.

ADŽĀ II (Bu., Dun.) ээж: мама; manä adžā džü - džigtšin манай ээж жүжигчин.

ADŽĬΓAR (Ü.) K.I; агзгар: коротенький, низкорослый, приземистый; adžĭγar nōstō xoń агзгар ноостой хонь; // Mo. aγǰaγar.

ADZĂGŬĪ I (Min.) аягүй: неприятный, неудобный, неприличный; adzăgŭī xŭeten ödör аягүй хүйтэн өдөр /МС.1974.П/.

ADZĂGŬĪ II (TKha., ÖKha., DKha.) золгүй, хийморьгүй: несчастливый, неудачливый; adzăgŭī yawdal bolox азгүй явдал болох /ШАХ.1976/.

AΓĂDAR/AGTAR (Sar.) ахар богино: короткий; aγădar dēl ömösöx богино дээл өмсөх; agtar deltē mor ахар дэлтэй морь /ШАХ.1969/.

AГARŪ I (TKha.,ÖKha.) том модон хувин: большое деревянное ведро; aγarū dūren āērag агаруу дүүрэн айраг /ШАХ.1968/; //Mo. aγaru.

AГARŪ II (TKha.) агаруу, мойлс мод (C monγolica Gunge): 1. кипарис; 2. алоэ; aγarūnī ünĕdes агарууны үндэс.

AГĀ (Sü.) B.89; ээж: мама; aγāγā asărax ээжийгээ асрах.

AГŌR (Dar.) агаар: воздух; aγōrīn bāĕdal xarax агаарын байдал харах; //Mo. aγar.

AГŬĪ I (Öw.) гүнгэрваа: киот, божница; burxănī aγŭī бурхны гүнгэрваа /ШАХ.1958/.

AГŬĪ II (Sar.,Öw.) гуу, жааз: рама, рамка, витрина; aγŭītā dzurag жаазтай зураг; dzurăgīn aγŭī зургийн гуу.

AГŬĪ III (TKha.), AГĪ (Dar.), AГŪ (Ü.) K.I; агуй: пещера, грот, подземелье; ūlīn aγŭī уулын агуй; aγī üdzex агуй үзэх; xadănī áγū хадны агуй; //Mo. aγui.

AGDĂN (Dg.,Ü.) B.89; том: крупный, рослый, большой; agdăn bolŏson ādzā yūdā том болсон аазай юу даа /ҮАД/.

AGIL (Ur.) өтгөн: густой; ariγās γarsan dzamīmiń agil manan xāγā yū аригаас гарсан замы минь өтгөн манан хаагаа юу /Хө.хө.эг/.

AGLǍK (Dar.) C.44; саланги: отдельно; aglǎk yawax саланги явах /ШАХ.1962/.

AGSAX (TKha.) Rams.96; үүрэх, агсах: поднимать; взвиливать что-то на себя, носить, привешивать и поясу /лук, колчан и т.д/ dzewseg agsax зэвсэг үүрэх;

AGSŪRǍГǍ (ÖKha.) Ж.101; нум саадаг /хүндэтгэсэн үг/: лук колчан / высок/; agsūrǎγā̤ dźūgēd arīn ūlandǎ γaraw нум саадгаа зүүгээд арын ууланд гарав /ААЗ./.

AGŠĪRAX (GKha.) багшрах: тесниться, толпиться, стекаться, в одно место; agšīran xaragdax adūn sûreg багшран харагдах адуун сүрэг /ШАХ.1984/.

AGTARTǍX (Sar.) богинодох: быть слишком, коротким; dēl agtartǎx дээл богинодох /ШАХ.1969/.

AXǍLǍX I (Dar.) чадахгүй, дийлэхгүй: быть не по силам; ter ō̤rō̄ axǎlax bāěx тэр өөрөө чадахгүй байх, axǎlǝx adžil дийлэхгүй ажил /ШАХ.1980/

AXǍLAX II (TKha.) ахлах; 1. быть старшим над кем-л; пользоваться правом старшего; axǎlax nasnī xûn ахлах насны хүн; 2. перен. превосходить; xûtšēr axǎlax хүчээр ахлах; 3. старший; axǎlax desēlegtš ахлах дэслэгч; // Mo. aqalaqu.

AXARTŠĪLAX (DKha.) уурлах: сердиться, злиться, раздражаться; tšī bitēgī axartšīlād bā̤ чи битгий уурлаад /ахарчлаад/ бай /ШАХ.1970/.

AXĂTĂ (Öw.) агт: I. конь, рысак; мерин; axăta mor агт морь; 2. табун; косяк: tserĕgīn axăta цэргийн агт;

AXŪ (Ü.) K.I; ахиу: много, больше; axū awax ахиу авах; axū xīxĕ ахиу хийх; // Mo. akiγu.

AXŪN (ÖKha., Ar., Ba.) ахууна: зоол гагара; axūn üsĕleg, ödŏ sāĕtā šuwū ахууна, үслэг, өд сайтай шувуу; // Mo. aquun-a.

AYĂLГA (Dar.) C.44; ааш: поведение, характер, нрав; sāĕxan ayălγatā xün šü сайхан ааштай хүн шүү /ШАХ. I962/

AYĂTĀ I (TKha., ÖKha.) янзтай: примерно так, в таком духе; таким образом; īmerxū ayătā yum иймэрхүү янзтай юм; yamar ayatā xīxĕw? ямар янзтай хийх вэ? /ШАХ.I966/.

AYĂTĀ II (El., Go.) юу хийх: что делать; yamar ayătā bāĕna? юу хийж /ямар аятай/ байна?.

AYĂTĀ III (TKha.) аятай, таатай: красивый, приятный; привлекательный; nadad ayătā bāĕna надад аятай байна; setĕgel ayătā bāĕx сэтгэл таатай байх; // Mo. ayatai.

ÅYENГĔ (Ü.) K.2; аянга: удар, гром; åyengĕ būx аянга буух.

AYĮ (Ü.) K.I; аян: I. путешествие; ayį džūl-tsilaldă yawax аян жуулчлалд явах; ayį dāĕn аян дайн; 2. караван; ayį džin аян жин; džingīn ayį tsuwax жингийн аян цувах; // Mo. ayan.

AYIG (GKha.,Ū.,Dg.), AYĂГAN (Dar.), ĀГA (Min.) аяга: чашка, пиала; tsāĕnī ayig цайны аяга; āγa awax аяга авах; //Mo. ayaγa.

ȦYŪLGŪ (Min.) аюулгүй: безопасный, безопасно, безопасность; āĕx tsotšĭxīn ayūlgū айх цочихын аюулгүй /MC.75.П/.

AYŪMXĂ/AYŪLXAL (Dg.) R.149; аюулхай: мед. подложечная область, под ложечкой; ayūmxā dēr ȯwȯdȯx аюулхай дээр өвдөх; ayūlxal tsanxāx аюулхай цанхайх; //Mo. ayulqai.

AYŪN (Dar.) C.44 энэ байна: это есть... вот оно;

ALĂГA I (Öw.), ALAГ (Ü.) R.149; алаг: пёстрый,разноцветный, пегий; xarā alăγatā adū хар алагтай адуу; alăγa ünē алаг үнээ /ШАХ.1976/

ALĂГA II (TKha.) гарын алга: ладонь; alăγa daram γadzar алга дарам газар; alăγīn tšinē алгын чинээ; //Mo. alγ-a.

ALĂГA III (TKha.), ALГŌ (Dar.) үгүй болох, алга болох: нет, отсутствует; nom alăγa ном алга; alγō bolox алга болох.

ALĂГĀN (Dar.) алаг, алгийн: пёстрый, разноцветный, пегий /род.пад./; arăγamag alăγān gišigdelen аргамаг алгийн гишгэдэл нь /Хө.хө.эг/.

ALAG: ALAG DĀГA (El.,Sar.) алагдаахай: зоол. тушканчик; alag dāγa degdex алаг даахай дэгдэх /ШАХ 1967/; //Mo. alaγ daqai.

ALAK (Dar.) С.44; алаг: пёстрый, разноцветный пегий /о масти/ alak ȯngȯ алаг өнгө; // Mo.alaγ.

ALDĂ (Dar.) С.45; алхам, шаг, алхах: шагать, ступать, идти; переступать; aldadž γarax алхаж гарах.

ALГAS (Dar.) алс: даль,вдали,далёкий, дальний; alγas xolŏl nutăγāsā irdžĭl yadadžil yawlāw xōyo алс хол л нутгаасаа ирж л ядаж л явлаа шүү /Хө.хө.эг/.

ALĬSГANA (Khot.), ALIRSĂ (GKha.) аньс, алирс (Vaccanium vitis idaea L.) бот. брусиика; alisγana elbegtē γadzar аньс элбэгтэй газар; alirsă tūw алирс түүв.

ALMAS I (Sü.) тал сүх: секира , топорик; almasār džidžiglex тал сүхээр жижиглэх /СБХ.1977/.

ALMAS II (TKha.) алмас: I.снежный человек; almasīn xawtsal алмасын хавцал; 2.перен. ведьма; almas irĕne gedž āĕtsăγāna алмас ирнэ гэж айцгаана. /МАҮ.1982/; // Mo. almas.

ALMAS III (TKha.) эрдэнийн чулуу, доржпалам: алмаз, алмазный; almas erdĕnīn tšulū šig алмас эрдэнийн чулуу шиг /АЗД.1978/.

ALTAN I (Dar.) С.45; алт: золото; altan olox алт олох, altan edlex алт эдлэх. // Mo. altan.

ALTAN II:ALTAN XŮDZŪ (Sar.)хатан хүзүү: эпистрофей, второй шейный позвонок; altaŋ xůdzū nuγalăn... хатан хүзүү нугалан../АЗД.1978/.

ALTĀ (Min.) орчим, хирд: около; edīneń altā bůren teŋger үд орчмын урин тэнгэр /МС.1975.П/.

ALTŠŪR I (GKha.) аяганы уут: футляр для чашки; alăglūlād oyŏson altšūrănda miń ayăγā xīgēd dzůgērē алаглуулаад оёсон уутанд минь аягаа хийгээд зүүгээрэй.

ALTŠŪR II (TKha.,ŎKha.,DKha.), ARTŠŪL (El.,Sar.), ALTŠŌR (Dar.) алчуур: платок; altšūr awax алчуур авах; artšūl uγāx алчуур угаах; altšōrīn xē алчуурын хээ; // Mo. arciγul

AM I (Dar.) амгай: удила; amγal, amuγal, amγač хазаар; (Dg.) R.150; amγā, ammaγā (Ů.,O Khu) K.2; xadzārīn am хазаарын амгай; // Mo. amaγai.

AM II (TKha.) ам: рот, уста, губы; пасть /у животных/; am anγāx ам ангайх; amā džimīx амаа жимийх; // Mo. ama, aman.

AM III (TKha.) ам /эд бараа, юмны/: ама /мера измерения, равная квадрату по ширине материала/; am dāwū ам даавуу; nůxěnī am нүхний ам.

AM IV (TKha.) бөхийн ам: вызов противника; борец, выбранный противником; am uγtūl awax ам угтуул авах.

